Le ncwadi ipapashwe yi Al Hidayah Centre, ayinayo imiqathango yokupapashwa kwayo esiyaziyo. (40 Hadith Xhosa).

Iprintwe eMzantsi Afrika

Ukuprintwa kokuqala, 2021

ISBN:
978-0-620-97723-4 (Ebook)

KHUPHELA KWI EBOOK:
http://alhidayah.co.za/40-hadith-xhosa/

Ipapashwe yi:
Al Hidayah Centre, Eastern Cape

18 Bonaventure Crescent
Salsoneville, Port Elizabeth
Telephone: 041 492 2773
Whatsapp: 041 492 2773 | https://wa.me/27414922773
Email: info@alhidayah.co.za
www.alhidayah.co.za

*"Kananjalo aSizanga Sithumele Mprofethi Singamthumeli ngolwimi lwabantu bakukbo khona'ukuze enze umyalezo ucace kubo. Ke kaloku u Allah Uvumela alahleke lowo Athande ukuba alahleke, Akhokele lowo Athande ukumkhokela. Yena nguSomandla, uSobulumko."*

(Quran 14:4)



# Intshayelelo

Kuye kwafumaneka ukuba kuyimfuneko enkulu yokuba kubekho kubekho incwadi yeHadith yolwimi lwesiXhosa. Yingqokelela yeeHadith ezimbalwa, ezifundisayo ezaziwa kakhulu ngokuba ziiHadith eziyi 40 Zika Imaam Nawawi Rahimahullah.

Kodwa le ingqokelela ineeHadith eziyi 42 eziquka izinto ezibalulekileyo kubomi bemihla ngemihla.

I-Al Hidaya Centre Eastern Cape ithe yakubona le mfuneko imandla, ithe yafumana i-Aalim eyincutshe kwisiXhosa ukuba ithabathe uxanduva lokuguqulela esixhoseni le ngqokelela yeeHadith ngesiXhosa esilula.

Olu lungezelo lwexabiso kulwimi lwesiXhosa.

Siyathandaza kwaye sicela ku-Allah ukuba ayomkele le nguqulelo kwaye Ayenze ulutho eluntwini.





عَنْ أَمِيرِ الْمُؤْمِنِينَ أَبِي حَفْصٍ عُمَرَ بْنِ الْخَطَّابِ رَضِيَ اللهُ عَنْهُ قَالَ
سَمِعْتُ رَسُولَ اللهِ صلى اللهُ عليه وسلّم يَقُولُ

إِنَّمَا الْأَعْمَالُ بِالنِّيَّاتِ وَإِنَّمَا لِكُلِّ امْرِئٍ مَا نَوَى فَمَنْ كَانَتْ هِجْرَتُهُ إِلَى اللهِ وَرَسُولِهِ فَهِجْرَتُهُ إِلَى اللهِ وَرَسُولِهِ وَمَنْ كَانَتْ هِجْرَتُهُ لِدُنْيَا يُصِيبُهَا أَوْ امْرَأَةٍ يَنْكِحُهَا فَهِجْرَتُهُ إِلَى مَا هَاجَرَ إِلَيْهِ

رَوَاهُ الْبُخَارِيُّ و مُسْلِم



Kubaliswa ngu Umar ibn al Khattaab Radiallahu anhu

"Zonke izenzo ziyakugwetywa ngokungqamene neenjongo, kwaye ingulowo uyakufumana lonto ebenenjongo yayo. Lowo uthe wafuduka enenjongo yokufumana ulonwabo luka –Allah noMthunywa waKhe, lowo imfuduko yakhe iyakwamkeleka ku-Allah nakuMthunywa waKhe. Kanti lowo ufudukayo khona ukuze azokuzuza kwizinto zehlabathi okanye ufuduka kuba efuna ukutshata inenekazi, imfuduko yakhe iyakuba yeyalonto afudukele yona."

(Bukhari, Muslim)

# 2

عَنْ عُمَرَ رَضِىَ اللّٰهُ عَنْهُ أَيْضًا قَالَ

بَيْنَمَا نَحْنُ جُلُوسٌ عِنْدَ رَسُولِ اللّٰهِ صلى اللّٰهُ عليه و سلم ذَاتَ يَوْمٍ إِذْ طَلَعَ عَلَيْنَا رَجُلٌ شَدِيدُ بَيَاضِ الثِّيَابِ شَدِيدُ سَوَادِ الشَّعْرِ لَا يُرَى عَلَيْهِ أَثَرُ السَّفَرِ وَلَا يَعْرِفُهُ مِنَّا أَحَدٌ حَتّى جَلَسَ إِلَى النَّبِيِّ صلى اللّٰهُ عليه و سلم فَأَسْنَدَ رُكْبَتَيْهِ إِلَى رُكْبَتَيْهِ وَوَضَعَ كَفَّيْهِ عَلَى فَخِذَيْهِ وَقَالَ يَا مُحَمَّدُ أَخْبِرْنِي عَنْ الْإِسْلَامِ فَقَالَ رَسُولُ اللّٰهُ صلى اللّٰهُ عليه و سلم اَلْإِسْلَامُ أَنْ تَشْهَدَ أَنْ لَا إِلَهَ إِلَّا اللّٰهُ وَأَنَّ مُحَمَّدًا رَسُولُ اللّٰهِ وَتُقِيمَ الصَّلَاةَ وَتُؤْتِيَ الزَّكَاةَ وَتَصُومَ رَمَضَانَ وَتَحُجَّ الْبَيْتَ إِنْ اسْتَطَعْتَ إِلَيْهِ سَبِيلًا قَالَ صَدَقْتَ فَعَجِبْنَا لَهُ يَسْأَلُهُ وَيُصَدِّقُهُ قَالَ فَأَخْبِرْنِي عَنْ الْإِيمَانِ قَالَ أَنْ تُؤْمِنَ بِاللّٰهِ وَمَلَائِكَتِهِ وَكُتُبِهِ وَرُسُلِهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ وَتُؤْمِنَ بِالْقَدَرِ خَيْرِهِ وَشَرِّهِ قَالَ صَدَقْتَ قَالَ فَأَخْبِرْنِي عَنْ الْإِحْسَانِ قَالَ أَنْ تَعْبُدَ اللّٰهَ كَأَنَّكَ تَرَاهُ فَإِنْ لَمْ تَكُنْ تَرَاهُ فَإِنَّهُ يَرَاكَ قَالَ فَأَخْبِرْنِي عَنْ السَّاعَةِ قَالَ مَا الْمَسْئُولُ عَنْهَا بِأَعْلَمَ مِنْ السَّائِلِ قَالَ فَأَخْبِرْنِي عَنْ أَمَارَاتِهَا قَالَ أَنْ تَلِدَ الْأَمَةُ رَبَّتَهَا وَأَنْ تَرَى الْحُفَاةَ الْعُرَاةَ الْعَالَةَ رِعَاءَ الشَّاءِ يَتَطَاوَلُونَ فِي الْبُنْيَانِ ثُمَّ انْطَلَقَ فَلَبِثْتُ مَلِيًّا ثُمَّ قَالَ يَا عُمَرُ أَتَدْرِي مَنْ السَّائِلُ قُلْتُ اللّٰهُ وَرَسُولُهُ أَعْلَمُ قَالَ فَإِنَّهُ جِبْرِيلُ أَتَاكُمْ يُعَلِّمُكُمْ دِينَكُمْ

رَوَاهُ مُسْلِم

2

Kubaliswa ngu Umar ibn al Khattaab Radiallahu anhu

Ngenye imini sasihleli noRasoolullah Sallallahu Alayhi Wasallam, ndoda ithile eyayinxibe impahla emhlophe qhwa kwaye inenwele ezimnyama thsu, yafika kuthi. Kodwa (le ndoda) yayingenazo iimpawu zokuba ngumhambi, kwaye (kuthi bahlali base Madinah) kwakungekho namnye omaziyo. Le ndoda yahlala phantsi kufutshane noRasoolullah Sallallahu Alayhi Wasallam amadolo ayo athi nca ku Rasoolullah Sallallahu Alayhi Wasallam kwaye yabeka izandla zayo emathangeni ayo yathi, "Yini na Muhammad, ndichazele ukuba yintoni i-Islam?" uRasoolullah Sallallahu Alayhi Wasallam waphendula wathi, "I-Islam kukuba ungqine ukuba akukho namnye ofanelwe ukunqulwa ngaphandle kuka –Allah kwaye uMuhammad nguMthunywa waKhe Sallallahu Alayhi Wasallam, nokuba uthandaze, ubhatala iZakaat, ukuzila (ngenyanga yeRamadhaan) kunye nokuya kwi Hajj kwindlu ka-Allah ukuba unako ukwenza oko (unazo iintsiba zokwenza oko)." Lo (ndoda) yathi, "Uthethe inyani." Samangaliswa kukuba ibuze umbuzo emva koko inike impendulo. Yaqhubekeka yabuza yathi, "Yintoni na i-Imaan (ukholo)?" URasoolullah Sallallahu Alayhi Wasallam waphendula wathi, "Kukukholelwa ku-Allah, kwiiNgelosi zaKhe, iincwadi zaKhe, abaThunywa baKhe kunye nemini yokugqibela nokuba ukholelwe kwiQadr (ukuba konke okuhle nokubi kwenzeka ngemvume ka-Allah)." Lo (ndoda) yathi uthethe inyani, "Emva koko yabuza ukuba yintoni na i-Ihsan?" URasoolullah Sallallahu Alayhi Wasallam wathi, "Kukunqula u-Allah ngokungathi uyambona, (ukuba akukwazi ukumnqula ngokungathi uyambona) (mnqule ngenkolelo yokuba) inene Yena uyakubona." Lo (ndoda) yathi, "Ndixelele malunga nemini yomgwebo." URasoolullah Sallallahu Alayhi Wasallam wathi, "Lo ubuzwayo akanalwazi olungaphezulu kunalowo ubuzayo." Lo (ndoda) yathi, "kulungile ndichazele malunga neempawu zayo (imini yomgwebo)." URasoolullallah Sallallahu Alayhi Wasallam wathi, "Ikhobokazana liyakuzala inkosazana yalo, uyakubona abo bangenazihlangu, bangenampahla, bangamahlwempu, abelusi beegusha bekhuphisana ekwakheni izakhiwo eziphezulu zexabiso." Emva koko yahamba lo ndoda. Ndalinda ithutyana, emva koko uRasoolullah Sallallahu wathi, "Yini na Omar, uyayazi ukuba ngubani na lo ebebuza imibuzo?" Ndathi (Omar) "u-Allah noMthunywa waKhe bazi ngcono." URasoolullah Sallallahu Alayhi Wasallam wathi, "Lo ibingu Gabriyeli Alayhi salaam. Ebezokunifundisa ngenkolo yenu."

(Muslim)

3

عَنْ أَبِى عَبْدِ الرَّحْمَنِ عَبْدِ اللهِ بْنِ عُمَرَ بْنِ الْخَطَّابِ رَضِىَ اللهُ عَنْهُمَا
قَالَ سَمِعْت رَسُولَ اللهِ صلى اللهُ عليه و سلم يَقُولُ

بُنِيَ الْإِسْلَامُ عَلَى خَمْسٍ شَهَادَةِ أَنْ لَا إلَهَ إلَّا اللهِ وَأَنَّ مُحَمَّدًا رَسُولُ اللهِ
وَإِقَامِ الصَّلَاةِ وَإِيتَاءِ الزَّكَاةِ وَحَجِّ الْبَيْتِ وَصَوْمِ رَمَضَانَ

رَوَاهُ الْبُخَارِيُّ و مُسْلِم



Kubaliswa ngu Abdullah ibn Umar ibn al Khattab Radiallahu anhuma

"I-Islam isekelwe kwiintsika ezintlanu: Ukungqina ukuba akukho namnye ofanelwe ukunqulwa ngaphandle kuka-Allah kunye nokungqina ukuba uMuhammad nguMthunywa ka-Allah, uthandaza, ubhatala iZakaat (umnikelo olunyanzelo), ukuya kwiHajj kunye nokuzila ngenyanga yeRamadhaan."

(Bukhari, Muslim)

# 4

عَنْ أَبِى عَبْدِ الرّحْمَنِ عَبْدِ اللهِ بْنِ مَسْعُودٍ رَضِىَ اللهُ عَنْهُ قَالَ حَدّثَنَا رَسُولُ اللهِ صلى اللهُ عليه و سلم وَهُوَ الصّادِقُ الْمَصْدُوقُ

إنَّ أَحَدَكُمْ يُجْمَعُ خَلْقُهُ فِي بَطْنِ أُمّهِ أَرْبَعِينَ يَوْمًا نُطْفَةً ثُمَّ يَكُونُ عَلَقَةً مِثْل ذَلِكَ ثُمّ يَكُونُ مُضْغَةً مِثْلَ ذَلِكَ ثُمَّ يُرْسَلُ إلَيْهِ الْمَلَكُ فَيَنْفُخُ فِيهِ الرُّوحَ وَيُؤْمَرُ بِأَرْبَعِ كَلِمَاتٍ بِكَتْبِ رِزْقِهِ وَأَجَلِهِ وَعَمَلِهِ وَشَقِيّ أَمْ سَعِيدٍ فَوَاللهِ الّذِى لَا إلَهَ غَيْرُهُ إنَّ أَحَدَكُمْ لَيَعْمَلُ بِعَمَلِ أَهْلِ الْجَنَّةِ حَتَّى مَا يَكُونُ بَيْنَهُ وَبَيْنَهَا إلَّا ذِرَاعٌ فَيَسْبِقُ عَلَيْهِ الْكِتَابُ فَيَعْمَلُ بِعَمَلِ أَهْلِ النَّارِ فَيَدْخُلُهَا وَإِنَّ أَحَدَكُمْ لَيَعْمَلُ بِعَمَلِ أَهْلِ النَّارِ حَتَّى مَا يَكُونُ بَيْنَهُ وَبَيْنَهَا إلَّا ذِرَاعٌ فَيَسْبِقُ عَلَيْهِ الْكِتَابُ فَيَعْمَلُ بِعَمَلِ أَهْلِ الْجَنَّةِ فَيَدْخُلُهَا

رَوَاهُ الْبُخَارِىُّ و مُسْلِم



# 4

Kubaliswa ngu Abdullah ibn Masood Radiallahu anhu

"Ngethuba nidalwa nonke nathi nahlangana esibelekweni somama benu iintsuku ezi ngamashumi amane (nilithontsi le mbewu yenzala - sperm), emva koko naligazi eliqunungekileyo (iintsuku ezingamashumi amane), emva koko nalisuntswana lesihlunu senyama (iintsuku ezi ngamashumi amane). Emva koko iNgelosi iyathunyelwa ukuba iniphefumlele, kwaye (lo Ngelosi iyalelwa) izinto ezine: Ukuba ibhale isondlo esiyakuthi sifunyanwe (ngulo mntu), ubungakanani kwexesha lakhe lokuphila, izenzo zakhe ukuba uyakuba nethamsanqa okanye uyakuba nelishwa. Ndiyafunga ngalowo kungekho namnye ofanelwe ukukhonzwa ngaphandle kwaKhe, ingulowo uyakwenza izenzo zabantu baseParadesi, kude kube kushiyeke nje iCubic enye phakathi kwakhe neParadesi, emva koko isigqibo sesiphelo sithabathele ulawulo kuso. Uyakwenza izenzo zabantu basesiHogweni njalo abe ungeniswa esihogweni. Inene abanye benu uyakwenza izenzo zabantu basesi Hogweni kodwa eselelwe yiCubic phakathi kwakhe nesihogo, isigqibo malunga nesphelo sakhe sithabathele ulawulo kuso, asuke enze isenzo sabantu baseParadesi njalo abe uyayingena (Iparadesi)."

(Bukhari, Muslim)

# 5

عَنْ أُمِّ الْمُؤْمِنِينَ أُمِّ عَبْدِ اللهِ عَائِشَةَ رَضِىَ اللهُ عَنْهَا
قَالَتْ قَالَ رَسُولُ اللهُ صلى اللهُ عليه و سلم

مَنْ أَحْدَثَ فِي أَمْرِنَا هَذَا مَا لَيْسَ مِنْهُ فَهُوَ رَدٌّ

رَوَاهُ الْبُخَارِىُ و مُسْلِم

Kubaliswa ngu Hazrat Aaishah Radiallahu Anha

“Nawuphi na lowo uza nento entsha enkolweni (Deen), lonto intsha iyakugatywa.”

(Bukhari, Muslim)

# 6

عَنْ أَبِى عَبْدِ اللهِ النُّعْمَانِ بْنِ بَشِيرٍ رَضِىَ اللهِ عَنْهُمَا قَالَ
سَمِعْت رَسُولَ اللهِ صلى اللهُ عليه و سلم يَقُولُ

إنَّ الْحَلَالَ بَيِّنٌ وَإِنَّ الْحَرَامَ بَيِّنٌ وَبَيْنَهُمَا أُمُورٌ مُشْتَبِهَاتٌ لَا يَعْلَمُهُنَّ كَثِيرٌ مِنْ النَّاسِ فَمَنْ اتَّقَى الشُّبُهَاتِ فَقْد اسْتَبْرَأَ لِدِينِهِ وَعِرْضِهِ وَمَنْ وَقَعَ فِي الشُّبُهَاتِ وَقَعَ فِي الْحَرَامِ كَالرَّاعِي يَرْعَى حَوْلَ الْحِمَى يُوشِكُ أَنْ يَرْتَعَ فِيهِ أَلَا وَإِنَّ لِكُلِّ مَلِكٍ حِمًى أَلَا وَإِنَّ حِمَى اللهِ مَحَارِمُهُ أَلَا وَإِنَّ فِي الْجَسَدِ مُضْغَةً إذَا صَلَحَتْ صَلَحَ الْجَسَدُ كُلُّهُ وَإِذَا فَسَدَتْ فَسَدَ الْجَسَدُ كُلُّهُ أَلَا وَهِيَ الْقَلْبُ

رَوَاهُ الْبُخَارِيُّ و مُسْلِم



Kubaliswa ngu Nu'man ibn Basheer Radiallahu anhuma

"Konke okuvumelekileyo (ngokwe-Islam) kucacile, kanti noko kungavumelekanga (ngokwe-Islam) kucacile, phakathi kwezo zinto zimbini kukho izinto ekukho amathandabuzo kuzo apho abantu bangenalwazi luphangaleleyo kuzo. Kengoko lowo uzikhwebulayo kwezo zinto kukho amathandabuzo, ngokuyinene wenza inkolo kunye nesidima sakhe sicace, kanti lowo uthi abelixhoba lezo zinto zinamathandabuzo (ekugqibeleni) uyakuphetha esenza nezo zinto zingavumelekanga, ngokufanayo nomalusi ogada imfuyo kufutshane nomhlaba ongcwele, ekugqibeleni ziyaphetha zisitya (kulo mhlaba ungcwele). Yabona, yonke ikumkani inendawo engcwele, ngokuyinene indawo engcwele ka-Allah zizinto 'azenze azavumeleka.' Inene emzimbeni, kukho isintsu lesihlunu, elithi xa lime kakuhle (lase mpilweni) umzimba wonke ubasempilweni kanti ukuba elo suntswana lesihlunu lityhefekile, wonke umzimba uyatyhefeka. Inene (eso hlunu ]yintliziyo."

(Bukhari, Muslim)

# 7

عَنْ أَبِي رُقَيَّةَ تَمِيمِ بْنِ أَوْسٍ الدَّارِيِّ رَضِيَ اللهُ عَنْهُ
أَنَّ النَّبِيَّ صلى اللهُ عليه وسلم قَالَ

اَلدِّينُ النَّصِيحَةُ قُلْنَا لِمَنْ قَالَ لِلّٰهِ وَلِكِتَابِهِ وَلِرَسُولِهِ وَلِأَئِمَّةِ الْمُسْلِمِينَ وَعَامَّتِهِمْ

رَوَاهُ مُسْلِم

Kubaliswa ngu Tameem ibn Aus al Daaree Radiallahu anhu

Inkolo kukucebisa ngokunyanisekileyo. “Sathi, Kubani? Wathi, Malunga no-Allah, Incwadi, uMthunywa kunye neenkokheli zamaMuslim kunye namanye amaMuslim.”

(Muslim)

# 8

عَنْ ابْنِ عُمَرَ رَضِيَ اللهُ عَنْهُمَا أَنَّ رَسُولَ اللهِ صلى اللهُ عليه و سلم قَالَ

أُمِرْتُ أَنْ أُقَاتِلَ النَّاسَ حَتَّى يَشْهَدُوْا أَنْ لَا إِلَهَ إِلَّا اللهُ وَأَنَّ مُحَمَّدًا رَسُولُ اللهِ وَيُقِيمُوا الصَّلَاةَ وَيُؤْتُوا الزَّكَاةَ فَإِذَا فَعَلُوْا ذَلِكَ عَصَمُوا مِنِّي دِمَاءَهُمْ وَأَمْوَالَهُمْ إِلَّا بِحَقِّ الْإِسْلَامِ وَحِسَابُهُمْ عَلَى اللهِ تَعَالَى

رَوَاهُ الْبُخَارِيُّ و مُسْلِم

Kubaliswa ngu Abdullah ibn Umar Radiallahu anhuma

"Ndiyalelwe ukuba Ndilwe nabantu (abanqula izithixo), bade babe bayangqina ukuba akukho namnye ofanelwe ukukhonzwa ngaphandle kuka-Allah kwaye uMuhammad Sallallahu Alayhi Wasallam nguMthunywa ka-Allah, kwaye babe bayathandaza, babhatala iZakaat. Ukuba benza njalo bayakukhuseleka ubom babo kum kunye neempahla zakhe, ngaphandle kokuba bathe (benza) izinto ezenza ukuba umntu afanelwe kukohlwaywa ngokwe –Islam isigqibo malunga nabo siyakuba ku –Allah."

(Bukhari, Muslim)

# 9

عَنْ أَبِي هُرَيْرَةَ عَبْدِ الرَّحْمَنِ بْنِ صَخْرٍ رَضِيَ اللهُ عَنْهُ قَالَ
سَمِعْت رَسُولَ اللهِ صلى اللهُ عليه و سلم يَقُولُ

مَا نَهَيْتُكُمْ عَنْهُ فَاجْتَنِبُوهُ وَمَا أَمَرْتُكُمْ بِهِ فَأْتُوا مِنْهُ مَا اسْتَطَعْتُمْ فَإِنَّمَا
أَهْلَكَ الَّذِينَ مِنْ قَبْلِكُمْ كَثْرَةُ مَسَائِلِهِمْ وَاخْتِلَافُهُمْ عَلَى أَنْبِيَائِهِمْ

رَوَاهُ الْبُخَارِيُّ و مُسْلِم



Kubaliswa ngu Abu Hurayrah Radiallahu anhu

"Yonke into endithe ndaninqanda kuyo zikhwebuleni kuyo, kanti yonke into endithe ndaniyalela yona yenzeni, kangangoko ninako, kuba inene ngenxa yokubuza imibuzo emininzi nokuxambulisana nabaProfethi babo kwakhokelela ekubeni batshatyalaliswe abo babephambi kwenu."

(Bukhari, Muslim)

# 10

عَنْ أَبِي هُرَيْرَةَ رَضِيَ اللهُ عَنْهُ قَالَ قَالَ رَسُولُ اللهِ صلى اللهُ عليه و سلم

إِنَّ اللهَ طَيِّبٌ لَا يَقْبَلُ إِلَّا طَيِّبًا وَإِنَّ اللهَ أَمَرَ الْمُؤْمِنِينَ بِمَا أَمَرَ بِهِ الْمُرْسَلِينَ فَقَالَ تَعَالَى يَا أَيُّهَا الرُّسُلُ كُلُوا مِنْ الطَّيِّبَاتِ وَاعْمَلُوا صَالِحًا وَقَالَ تَعَالَى يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا كُلُوا مِنْ طَيِّبَاتِ مَا رَزَقْنَاكُمْ ثُمَّ ذَكَرَ الرَّجُلَ يُطِيلُ السَّفَرَ أَشْعَثَ أَغْبَرَ يَمُدُّ يَدَيْهِ إِلَى السَّمَاءِ يَا رَبِّ يَا رَبِّ وَمَطْعَمُهُ حَرَامٌ وَمَشْرَبُهُ حَرَامٌ وَمَلْبَسُهُ حَرَامٌ وَغُذِّيَ بِالْحَرَامِ فَأَنَّى يُسْتَجَابُ لَهُ

رَوَاهُ الْبُخَارِيُّ و مُسْلِم



Kubaliswa ngu Abu Hurayrah Radiallahu anhu

“U-Allah usulungekile kwaye womkela kuphela oko kusulungekileyo. Kwakhona u-Allah uyalele amakholwa ukuba nawo enze oko akuyalele abaThunywa. Kengoko uSomandla uthe, “Hini na nina baThunywa, yidlani izinto ezilungileyo u-Allah Azenze zavumeleka (kuni), nenze izinto ezilungileyo. Inene, Mna Ndiyakwazi enikwenzayo.” (Quran 23:51). Kwakhona uSomandla uthe, “Hini na nina bakholwayo yityani izinto ezivumelekileyo eSininike zona.” (Quran 2:172) Yena uRasoolullah Sallallahu Alayhi Wasallam uchaza malunga nendoda ehambe uhambo olude, emdaka egcwele uthuli, eyondlala izandla zayo zijonge emazulwini, ibongoza isithi.” Yini Nkosi Yini Nkosi nasekubeni ukutya kwayo kuHaraam (kungavumelekanga), isiselo sayo siHaraam, impahla eyinxibileyo iHaraaam (ize ngendlela engavumelekanga) umzimba wayo wondliwe ngendlela engavumelekanga, xa kunjalo isikhungo (Dua) yayo ingomkeleka njani?”

(Bukhari, Muslim)

11

عَنْ أَبِي مُحَمَّدٍ الْحَسَنِ بْنِ عَلِيّ بْنِ أَبِي طَالِبٍ
سِبْطِ رَسُولِ اللهِ صلى الله عليه و سلم وَرَيْحَانَتِهِ رَضِيَ اللهُ عَنْهُمَا قَالَ

حَفِظْتُ مِنْ رَسُولِ اللهِ صلى الله عليه و سلم دَعْ مَا يُرِيبُكَ إِلَى مَا لَا يُرِيبُكَ

رَوَاهُ التِّرْمِذِيُّ وَالنَّسَائِيُّ



U-Hazrat Abu Muhammad al Hasan Bin Ali Bin Abi Talib umzukulwana kaRasoolullah Sallallahu Alayhi Wasallam lo wayesithi livumba lakhe elimnandi (wayemthanda kakhulu) wathi,

Nanga amagama endathi ndawabamba ngentloko esuka ku-Rasoolullah Sallallahu Alayhi Wasallam: “Yeka oko ukuthandabuzayo uthabathe oko ungenamathandabuzo kuko.”

(Tirmidhi, Nasai)

## 12

عَنْ أَبِى هُرَيْرَةَ رَضِىَ اللهُ عَنْهُ قَالَ قَالَ رَسُولُ اللهِ صلى اللهُ عليه و سلم

مِنْ حُسْنِ إِسْلَامِ الْمَرْءِ تَرْكُهُ مَا لَا يَعْنِيْهِ

رَوَاهُ التِّرْمِذِىُّ وابن ماجه



Kubaliswa ngu Abu Hurayrah Radiallahu Anhu

"Inxalenye yokugqibelela kwe Islam, kukuba ungazibandakanyi noko kungambandakanyiyo."

(Tirmidhi, Ibn Majah)

## 13

عَنْ أَبِي حَمْزَةَ أَنَسِ بْنِ مَالِكٍ رَضِيَ اللهُ عَنْهُ
خَادِمِ رَسُولِ اللهِ صلى اللهُ عليه و سلم عَنْ النَّبِيِّ صلى اللهُ عليه و سلم قَالَ

لَا يُؤْمِنُ أَحَدُكُمْ حَتَّى يُحِبَّ لِأَخِيهِ مَا يُحِبُّ لِنَفْسِهِ

رَوَاهُ الْبُخَارِيُّ و مُسْلِم



Kubaliswa ngu Anas bin Maalik Radiallahu Anhu

"Akukho namnye kuni okholwayo (ngokunyanisekileyo) de abe unqwenelela umntakwabo oko akunqwenelela isiqu sakhe."

(Bukhari, Muslim)

14

عَنْ ابْنِ مَسْعُودٍ رَضِىَ اللهُ عَنْهُ قَالَ قَالَ رَسُولُ اللهِ صلى اللهُ عليه و سلم

لَا يَحِلُّ دَمُ امْرِئٍ مُسْلِمٍ يَشْهَدُ أن لَا إلهَ إلَّا اللهُ وأنِّي رَسُوْلُ اللهِ إلَّا بِإحْدَى ثَلَاثٍ
الثَّيِّبُ الزَّانِي وَالنَّفْسُ بِالنَّفْسِ وَالتَّارِكُ لِدِينِهِ الْمُفَارِقُ لِلْجَمَاعَةِ

رَوَاهُ الْبُخَارِىُّ و مُسْلِم



Kubaliswa ngu Abdullah ibn Mas'ood Radiallahu Anhu

“Akuvumelekanga uphalaza igazi lenye iMuslim (engqinayo ukuba akukho thixo ufanelwe ukukhonzwa ngaphandle kuka-Allah), nokuba Mna ndingumThunywa ka-Allah, ngaphandle kweemeko ezintathu: umntu okrexezayo nasekubeni etshatile, umntu obuleleyo kunye nomtu othe washiya inkolo wazikhwebula eluntwini.”

(Bukhari, Muslim)

## 15

عَنْ أَبِي هُرَيْرَةَ رَضِيَ اللهُ عَنْهُ أَنَّ رَسُولَ اللهِ صلى اللهُ عليه و سلم قَالَ

مَنْ كَانَ يُؤْمِنُ بِاللهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ فَلْيَقُلْ خَيْرًا أَوْ لِيَصْمُتْ وَمَنْ كَانَ يُؤْمِنُ بِاللهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ فَلْيُكْرِمْ جَارَهُ وَمَنْ كَانَ يُؤْمِنُ بِاللهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ فَلْيُكْرِمْ ضَيْفَهُ

رَوَاهُ الْبُخَارِيُّ و مُسْلِم



Kubaliswa ngu Abu Hurayrah Radiallahu Anhu

"Lowo ukholelwa ku-Allah nakwi mini yokugqibela makathethe okulungileyo okanye athi cwaka. Lowo ukholelwa ku-Allah  nakwimini yokugqibela kufuneka ahloniphe ummelwane wakhe. Lowo ukholwa ku-Allah nakwi mini yokugqibela kufuneka alihloniphe indwendwe lakhe."

(Bukhari, Muslim)

# 16

عَنْ أَبِي هُرَيْرَةَ رَضِيَ اللهُ عَنْهُ أَنَّ رَجُلًا
قَالَ لِلنَّبِيِّ صلى اللهُ عليه و سلم أَوْصِنِيْ قَالَ

## لَا تَغْضَبْ فَرَدَّدَ مِرَارًا قَالَ لَا تَغْضَبْ

رَوَاهُ الْبُخَارِيُّ



Hazrat Abu Hurayrah Radhiallahu Anhu uchaza ukuba ndoda ithile yathi kuRasoolullah Sallallahu Alayhi Wasallam,

"Ndicebise." URasoolullah Sallallahu Alayhi Wasallam wathi, "Musa ukuba nomsindo." Lo ndoda kwakhona yacela ucetyiswa amatyeli ambalwa, kodwa rhoqo uRasoolullah Sallallahu Alayhi Wasallam wathi, "Musa ukuba nomsindo."

(Bukhari)

## 17

عَنْ أَبِي يَعْلَى شَدَّادِ بْنِ أَوْسٍ رَضِيَ اللهُ عَنْهُ
عَنْ رَسُولِ اللهِ صلى اللهُ عليه و سلم قَالَ

إِنَّ اللهَ كَتَبَ الْإِحْسَانَ عَلَى كُلِّ شَيْءٍ فَإِذَا قَتَلْتُمْ فَأَحْسِنُوا الْقِتْلَةَ وَإِذَا ذَبَحْتُمْ فَأَحْسِنُوا الذِّبْحَةَ وَلْيُحِدَّ أَحَدُكُمْ شَفْرَتَهُ وَلْيُرِحْ ذَبِيْحَتَهُ

رَوَاهُ مُسْلِم



Kubaliswa ngu Abu Ya'la Shaddaad ibn Aws Radiallahu Anhu

"Inene u-Allah unyanzelisile ukuba nenceba kwizinto zonke. Kengoko xa ubulala bulala ngenceba xa uxhela, xhela ngenceba (novelwano). Lola imela okanye ibhoso khona ukuze isilwanyana singeva buhlungu kakhulu."

(Muslim)

## 18

عَنْ أَبِي ذَرٍّ جُنْدَبِ بْنِ جُنَادَةَ وَأَبِي عَبْدِ الرَّحْمَنِ مُعَاذِ بْنِ جَبَلٍ
رَضِيَ اللهُ عَنْهُمَا عَنْ رَسُولِ اللهِ صلى اللهُ عليه و سلم قَالَ

اتَّقِ اللهَ حَيْثُمَا كُنْتَ وَأَتْبِعْ السَّيِّئَةَ الْحَسَنَةَ تَمْحُهَا وَخَالِقْ النَّاسَ بِخُلُقٍ حَسَنٍ

رَوَاهُ التِّرْمِذِيُّ



Kubaliswa ngu Abu Dharr, Muadh bin Jabal Radiallahu Anhuma

"Moyike u-Allah naphina apho ukhoyo, landelisa okungalunganga ngokulungileyo okuyakuthi kwesule (oko kungalunganga) kwaye uziphathe kakuhle xa uhleli nabantu."

(Tirmidhi)

## 19

عَنْ عَبْدِ اللهِ بْنِ عَبَّاسٍ رَضِىَ اللهُ عَنْهُمَا قَالَ

كُنْتُ خَلْفَ رَسُولِ اللهِ صلى اللهُ عليه و سلم يَوْمًا فَقَالَ يَا غُلَامِ إِنِّى أُعَلِّمُك كَلِمَاتٍ احْفَظْ اللهَ يَحْفَظْكَ احْفَظْ اللهَ تَجِدْهُ تُجَاهَكَ إذَا سَأَلْتَ فَاسْأَلْ اللهَ وَإِذَا اسْتَعَنْتَ فَاسْتَعِنْ بِاللهِ وَاعْلَمْ أَنَّ الْأُمَّةَ لَوْ اجْتَمَعَتْ عَلَى أَنْ يَنْفَعُوْكَ بِشَىْءٍ لَمْ يَنْفَعُوْكَ إِلَّا بِشَىْءٍ قَدْ كَتَبَهُ اللهُ لَك وَإِنْ اجْتَمَعُوْا عَلَى أَنْ يَضُرُّوْكَ بِشَىْءٍ لَمْ يَضُرُّوْك إِلَّا بِشَىْءٍ قَدْ كَتَبَهُ اللهُ عَلَيْكَ رُفِعَتْ الْأَقْلَامُ وَجَفَّتْ الصُّحُفُ

رَوَاهُ التِّرْمِذِىُّ



U-Abdullah Ibni Abbas RadhiAllahu Anhu uchaza ukuba, Ngenye imini ndandikhwele ngasemva kuka Rasoolullah Sallallahu Alayhi Wasallam kulapho wathi,

Hini na mfana, Ndizakufundisa amagama (engcebiso), “(Rhoqo) khumbula u-Allah, u-Allah uyakukukhusela. (Rhoqo) khumbula u-Allah, u-Allah uyakumfumana phambi kwakho. Ukuba kukho into oyifunayo, yifune ku-Allah, kwaye ukuba ufuna uncedo, cela uncedo ku-Allah Yedwa. Yazi ukuba ihlabathi liphela okanye iqela labahlali linokuhlangana lizama ukukunceda kwinto ethile, alisayi kukunceda nganto ngaphandle koko u-Allah athe wakubhala ukuba ukufumane, kanti ukuba banokuhlangana befuna ukwenzakalisa, abasayi kukwenzakalisa kwaphela ngaphandle koko u-Allah akubhalileyo (ukuba kwenzeke) kuwe. Ipen sele iphakanyisiwe kwaye namaphepha sele omile.”

(Tirmidhi)

## 20

عَنْ أَبِي مَسْعُودٍ عُقْبَةَ بْنِ عَمْرٍو الْأَنْصَارِيِّ الْبَدْرِيِّ رَضِيَ اللهُ عَنْهُ
قَالَ قَالَ رَسُولُ اللهِ صلى اللهُ عليه و سلم

إِنَّ مِمَّا أَدْرَكَ النَّاسُ مِنْ كَلَامِ النُّبُوَّةِ الْأُولَى إِذَا لَمْ تَسْتَحِ فَاصْنَعْ مَا شِئْتَ

رَوَاهُ الْبُخَارِيُّ



Kubaliswa ngu Uqbah ibn Amr al Ansaari al Badri Radiallahu Anhu

"Inene enye yeentetho zabantu bangaphambili abazifumana kwiimfundiso zaba Profethi kukuba, Xa ungenazo iintloni ungenza nayiphi na into oyifunayo."

(Bukhari)

# 21

عَنْ أَبِي عَمْرٍو وَقِيلَ أَبِي عَمْرَةَ سُفْيَانَ بْنِ عَبْدِ اللهِ رَضِيَ اللهُ عَنْهُ قَالَ

قُلْتُ يَا رَسُولَ اللهِ قُلْ لِي فِي الْإِسْلَامِ قَوْلًا لَا أَسْأَلُ عَنْهُ أَحَدًا غَيْرَكَ قَالَ قُلْ آمَنْتُ بِاللهِ ثُمَّ اسْتَقِمْ

رَوَاهُ مُسْلِمٌ



Kubaliswa ngu Abu Amr Radiallahu Anhu

Ndathi, Hini na Rasoolullah Sallallahu Alayhi Wasallam, "Ndinike ingxelo malunga ne-islam eyakuthi indenze kungabikho mfuneko yokubuza  mntu (emva kokuba undinike lo ngxelo)." URasoolullah Sallallahu Alayhi Wasallam waphendula, wathi, "Yithi ndiyakholwa ku-Allah emva koko uzinze (kweso sibhambathiso ungagungqi)."

(Muslim)

## 22

عَنْ أَبِي عَبْدِ اللهِ جَابِرِ بْنِ عَبْدِ اللهِ الْأَنْصَارِيِّ رَضِيَ اللهُ عَنْهُمَا
أَنَّ رَجُلًا سَأَلَ رَسُولَ اللهِ صلى اللهُ عليه و سلم فَقَالَ

أَرَأَيْتَ إِذَا صَلَّيْتُ الْمَكْتُوبَاتِ وَصُمْتُ رَمَضَانَ وَأَحْلَلْتُ الْحَلَالَ وَحَرَّمْتُ الْحَرَامَ
وَلَمْ أَزِدْ عَلَى ذَلِكَ شَيْئًا أَأَدْخُلُ الْجَنَّةَ قَالَ نَعَمْ

رَوَاهُ مُسْلِمٌ



Kubaliswa ngu Jaabir bin Abdullah al Ansaari Radiallahu Anhuma

"Ndixelele ukuba ndithandaza imithandazo ebekiweyo, ndiyazila ngeRamadhaan, ndithabatha okuvumelekileyo njengokuvumelekileyo, ndithabatha okungavumelekanga njengokungavumelekanga, ingaba ngokwenza oko ndiyakuyingena iParadesi?" Waphendula wathi, "Ewe (uyakuyingena)."

(Muslim)

# 23

عَنْ أَبِي مَالِكٍ الْحَارِثِ بْنِ عَاصِمٍ الْأَشْعَرِيّ رَضِىَ اللهُ عَنْهُ قَالَ
قَالَ رَسُولُ اللهِ صلى اللهُ عليه و سلم

اَلطَّهُورُ شَطْرُ الْإِيمَانِ وَالْحَمْدُ لِلّٰهِ تَمْلَأُ الْمِيزَانَ وَسُبْحَانَ اللهِ وَالْحَمْدُ لِلّٰهِ تَمْلَآنِ أَوْ تَمْلَأُ مَا بَيْنَ السَّمَاءِ وَالْأَرْضِ وَالصَّلَاةُ نُورٌ وَالصَّدَقَةُ بُرْهَانٌ وَالصَّبْرُ ضِيَاءٌ وَالْقُرْآنُ حُجَّةٌ لَكَ أَوْ عَلَيْكَ كُلُّ النَّاسِ يَغْدُو فَبَايِعٌ نَفْسَهُ فَمُعْتِقُهَا أَوْ مُوبِقُهَا

رَوَاهُ مُسْلِمٌ

Kubaliswa ngu Abu Maalik al Haarith bin Aasim al Ash'aree Radiallahu Anhu

"Ucoceko sisiqingatha se – Imaan. Alhamdulillah ugcwalisa isitya sesikali, u-Sub-haanallah no Alhamdulillah bedibene bagcwalisa konke okuphakathi kwamazulu nomhlaba. Umthandazo kukukhanya, umnikelo bubungqina, unyamezela kukukhazimla kwaye iQuran izakuthethelela okanye izakufaka enkathazweni. Engulowo uqala usuku engumthengisi wobomi bakhe kunokwenzeka ukuba uyabukhulula (ezimbandezelweni) okanye abe uyabutshabalalisa."

(Muslim)

# 24

عَنْ أَبِي ذَرٍّ الْغِفَارِيِّ رَضِىَ اللهُ عَنْهُ عَنْ النَّبِيِّ صلى اللهُ عليه و سلم
فِيمَا يَرْوِيهِ عَنْ رَبِّهِ تَبَارَكَ وَتَعَالَى أَنَّهُ قَالَ

يَا عِبَادِى إِنِّي حَرَّمْتُ الظُّلْمَ عَلَى نَفْسِى وَجَعَلْتُه بَيْنَكُمْ مُحَرَّمًا فَلَا تَظَالَمُوْا يَا عِبَادِى كُلُّكُمْ ضَالٌّ إِلَّا مَنْ هَدَيْتُه فَاسْتَهْدُوْنِى أَهْدِكُمْ يَا عِبَادِى كُلُّكُمْ جَائِعٌ إِلَّا مَنْ أَطْعَمْتُه فَاسْتَطْعِمُوْنِى أُطْعِمْكُمْ يَا عِبَادِى كُلُّكُمْ عَارٍ إِلَّا مَنْ كَسَوْتُه فَاسْتَكْسُوْنِى أَكْسُكُمْ يَا عِبَادِى إِنَّكُمْ تُخْطِئُوْنَ بِاللَّيْلِ وَالنَّهَارِ وَأَنَا أَغْفِرُ الذُّنُوبَ جَمِيْعًا فَاسْتَغْفِرُوْنِى أَغْفِرْ لَكُمْ يَا عِبَادِى إِنَّكُمْ لَنْ تَبْلُغُوا ضُرِّى فَتَضُرُّوْنِى وَلَنْ تَبْلُغُوا نَفْعِى فَتَنْفَعُونِى يَا عِبَادِى لَوْ أَنَّ أَوَّلَكُمْ وَآخِرَكُمْ وَإِنْسَكُمْ وَجِنَّكُمْ كَانُوا عَلَى أَتْقَى قَلْبِ رَجُلٍ وَاحِدٍ مِنْكُمْ مَا زَادَ ذَلِكَ فِى مُلْكِى شَيْئًا يَا عِبَادِى لَوْ أَنَّ أَوَّلَكُمْ وَآخِرَكُمْ وَإِنْسَكُمْ وَجِنَّكُمْ كَانُوا عَلَى أَفْجَرِ قَلْبِ رَجُلٍ وَاحِدٍ مِنْكُمْ مَا نَقَصَ ذَلِكَ مِنْ مُلْكِى شَيْئًا يَا عِبَادِى لَوْ أَنَّ أَوَّلَكُمْ وَآخِرَكُمْ وَإِنْسَكُمْ وَجِنَّكُمْ قَامُوا فِى صَعِيدٍ وَاحِدٍ فَسَأَلُونِى فَأَعْطَيْتُ كُلَّ وَاحِدٍ مَسْأَلَتَهُ مَا نَقَصَ ذَلِكَ مِمَّا عِنْدِى إِلَّا كَمَا يَنْقُصُ الْمِخْيَطُ إِذَا أُدْخِلَ الْبَحْرَ يَا عِبَادِى إِنَّمَا هِىَ أَعْمَالُكُمْ أُحْصِيْهَا لَكُمْ ثُمَّ أُوَفِّيكُمْ إِيَّاهَا فَمَنْ وَجَدَ خَيْرًا فَلْيَحْمَدْ اللهَ وَمَنْ وَجَدَ غَيْرَ ذَلِكَ فَلَا يَلُومَنَّ إِلَّا نَفْسَهُ

رَوَاهُ مُسْلِمٌ





UHazrat Abu Dharr Radhiallahu Anhu uchaza ukuba uRasoolullah Sallallahu Alayhi Wasallam enye yeentetho awazicaphula kwiNkosi Esikelelekileyo neHloniphekileyo Yona Yathi,

"Hini na zicaka Zam, ingcinezelo andiyivumelanga nakwisiqu Sam, ngokunjalo andiyivumelanga naphakathi kwenu, kengoko musani ukucinezelana. Hini na zicaka Zam, nonke nilahlekile ngaphandle kwalowo Ndithe Ndamkhokela, kengoko cela ukukhokelwa Kum, Inene Ndiyakukhokela. Hini na zicaka Zam nonke nilambile ngaphandle kwalowo ndithe Ndamnika ukutya, kengoko cela ukutya Kum, Ndiyakukunika ukutya. Hini na zicaka Zam, nonke nize ngaphandle kwalowo Ndithe Ndamembesa, kengoko cela ukwambeswa Kum. Hini na zicaka Zam, nenza izono imini nobusuku, Mna ndiyazixolela zonke izono zenu, kengoko cela uxolelwa izono, Ndiyakuxolela. Hini na zicaka Zam, aninawo amandla okundonzakalisa, kwaye anisokuze nikwazi ukuba luncedo Kum. Hini na zicaka Zam, ukuba abo bokuqala nabo bokugqibela benu, abantu okanye IJinn kunokuthi kanti baneyona ntliziyo yaka yanobuthixo, Obobuthixo abusayi kubongeza ubuKumkani Bam nangayiphi indlela. Hini na zicaka Zam ukuba abo bokuqala nabo bokugqibela benu, abantu okanye iJinn banokuthi babeneyona ntliziyo yaka yambi kubantu bonke, Obobubi abusayi kubucutha ubukumkani Bam nangayiphi indlela. Hini na zicaka Zam, ukuba owokuqala kunye nowokugqibela kuni abantu kunye neeJinn ninokuthi niphakame endaweni enye nicele Kum, Ndingabanika konke oko bakufunayo ngamnye ngamnye kuni, kodwa ukwenza oko akusayi kucutha nto Kum ngaphandle nje kokuba kufane noko kuthi kucuthwe elwandle xa ufake inaliti. Hini na zicaka Zam, izenzo zenu zizo endizibalayo kuni khona ukuze ndizokunivuza, kengoko lowo unethuba lokwenza okulungileyo, makadumise u-Allah kanti lowo uthe akenza njalo (lowo uthe enethuba lokudumisa u-Allah angamdumisi), kufuneka angagxeki mntu koko agxeke isiqu sakhe."

(Muslim)

# 25

عَنْ أَبِي ذَرٍّ رَضِيَ اللّٰهُ عَنْهُ

نَاسًا مِنْ أَصْحَابِ رَسُولِ اللّٰهِ صلى اللّٰهُ عليه و سلم قَالُوا لِلنَّبِيِّ صلى اللّٰهُ عليه و سلم يَا رَسُولَ اللّٰهِ ذَهَبَ أَهْلُ الدُّثُورِ بِالْأُجُورِ يُصَلُّوْنَ كَمَا نُصَلِّي وَيَصُوْمُونَ كَمَا نَصُومُ وَيَتَصَدَّقُوْنَ بِفُضُولِ أَمْوَالِهِمْ قَالَ أَوَلَيْسَ قَدْ جَعَلَ اللّٰهُ لَكُمْ مَا تَصَّدَّقُونَ إِنَّ بِكُلِّ تَسْبِيْحَةٍ صَدَقَةً وَكُلِّ تَكْبِيْرَةٍ صَدَقَةً وَكُلِّ تَحْمِيْدَةٍ صَدَقَةً وَكُلِّ تَهْلِيْلَةٍ صَدَقَةً وَأَمْرٌ بِمَعْرُوْفٍ صَدَقَةٌ وَنَهْيٌ عَنْ مُنْكَرٍ صَدَقَةٌ وَفِي بُضْعِ أَحَدِكُمْ صَدَقَةٌ قَالُوْا يَا رَسُوْلَ اللّٰهِ أَيَأْتِي أَحَدُنَا شَهْوَتَهُ وَيَكُوْنُ لَهُ فِيْهَا أَجْرٌ قَالَ أَرَأَيْتُمْ لَوْ وَضَعَهَا فِي حَرَامٍ أَكَانَ عَلَيْهِ وِزْرٌ فَكَذَلِكَ إِذَا وَضَعَهَا فِي الْحَلَالِ كَانَ لَهُ أَجْرٌ

رَوَاهُ مُسْلِمٌ

UHazrat Abu Dharr Radhiallahu Anhu uchaza
ukuba abanye bamaqabane (Sahaba) kaRasoolullah
Sallallahu Alayhi Wasallam athi kuRasoolullah Sallallahu Alayhi Wasallam,

"Hini na Rasoolullah Sallallahu Alayhi Wasallam, izityebi ziyithathe yonke imivuzo,ziyathandaza njengokuba nathi sithandaza, ziyazila njengokuba nathi sizila, zinikezela iminikelo ngentsalela yobutyebi bazo." URasoolullah Sallallahu Alayhi Wasallam wathi, "Ingaba u-Allah akanenzelanga zinto eninokunikela ngazo na? Inene iTasbeeh (ukuthi Sub-haanallah kungumnikelo, iTakbeer nganye (ukuthi Allahu Akbar) kungumnikelo, kwaye neTahmeed (ukuthi Alhamdulillah) nako ngumnikelo. Kanti neTahleel (ukuthi La ilaaha illallah) nako ngumnikelo. Ukuyalela okulungileyo nako ngumnikelo, kanti nokunqanda okungalunganga nako ngumnikelo, nokuzalisekisa inkanuko yesondo (nonkosikazi wakho) nokwenza oko ngumnikelo." Abuza amaqabane akhe ukuba, "Hini na Rasoolullah Sallallahu Alayhi Wasallam, Intoni! Xa sizalisekisa iinkanuko zethu (namakhosikazi) ingaba siyakufumana umvuzo na ngokwenza oko?" Waphendula wathi, "Ingaba aniyiboni na ukuba beninokuzalisekisa iinkanuko zenu zesondo ngendlela engavumelekanga, ingaba ubungazokufumana isohlwayo na? Ngokunjalo xa uthe wazizalisekisa ezo nkanuko ngendlela esemthethweni, ufanele ukuba avuzwe ngokwenza njalo."

(Muslim)

# 26

عَنْ أَبِي هُرَيْرَةَ رَضِىَ اللهُ عَنْهُ قَالَ قَالَ رَسُولُ اللهِ صلى اللهُ عليه و سلم

كُلُّ سُلَامَى مِنَ النَّاسِ عَلَيْهِ صَدَقَةٌ كُلَّ يَوْمٍ تَطْلُعُ فِيهِ الشَّمْسُ تَعْدِلُ بَيْنَ اثْنَيْنِ صَدَقَةٌ وَتُعِيْنُ الرَّجُلَ فِي دَابَّتِهِ فَتَحْمِلُهُ عَلَيْهَا أَوْ تَرْفَعُ لَهُ عَلَيْهَا مَتَاعَهُ صَدَقَةٌ وَالْكَلِمَةُ الطَّيِّبَةُ صَدَقَةٌ وَبِكُلِّ خُطْوَةٍ تَمْشِيْهَا إِلَى الصَّلَاةِ صَدَقَةٌ وَتُمِيْطُ الْأَذَى عَنْ الطَّرِيْقِ صَدَقَةٌ

رَوَاهُ الْبُخَارِىُّ و مُسْلِم



Kubaliswa ngu Abu Dharr Radiallahu Anhu

"Kukho umnikelo olunyanzelo ngokwejoyini yomzimba nganye yonke imihla ilanga liphuma. Ukugweba ngobulungisa phakathi kwabantu ababini nako ngumnikelo. Ukunceda umntu ngento yokukhwela nako ngumnikelo. Ukukhwelisa umthwalo womntu (kwisithuthi sakhe) ngumnikelo. Uthetha igama elilungileyo ngumnikelo. Inyathelo ngalinye olithabathayo ukuya emthandazweni ngumnikelo, ukususa emgaqweni into enobungozi ngumnikelo."

(Bukhari, Muslim)

27

عَنْ النَّوَّاسِ بْنِ سَمْعَانَ رَضِىَ اللّٰهُ عَنْهُ عَنْ النَّبِيِّ صلى اللّٰهُ عليه و سلم قَالَ

اَلْبِرُّ حُسْنُ الْخُلُقِ وَالْإِثْمُ مَا حَاكَ فِى صَدْرِكَ وَكَرِهْتَ أَنْ يَطَّلِعَ عَلَيْهِ النَّاسُ

رَوَاهُ مُسْلِم

وَعَنْ وَابِصَةَ بْنِ مَعْبَدٍ رَضِىَ اللّٰهُ عَنْهُ قَالَ

أَتَيْتُ رَسُولَ اللّٰهِ صلى اللّٰهُ عليه و سلم فَقَالَ جِئْتَ تَسْأَلُ عَنْ الْبِرِّ قُلْتُ نَعَمْ فقَالَ اِسْتَفْتِ قَلْبَك الْبِرُّ مَا اطْمَأَنَّتْ إِلَيْهِ النَّفْسُ وَاطْمَأَنَّ إِلَيْهِ الْقَلْبُ وَالْإِثْمُ مَا حَاكَ فِى النَّفْسِ وَتَرَدَّدَ فِى الصَّدْرِ وَإِنْ أَفْتَاكَ النَّاسُ وَأَفْتَوْكَ

مُسْنَد أَحْمَدَ وَالدَّارِمِىّ



Kubaliswa ngu Nawas bin Sam'an Radiallahu Anhu

"Ukulunga kukuziphatha kakuhle, isono yilanto ingakonwabisiyo emphefumlweni, kwaye akuthandi ukuba abantu bayazi."

(Muslim)

Waabisah bin Mabad uchaza ukuba ndafika kuRasoolullah Sallallahu Alayhi Wasallam yena uRasoolullah Sallallahu Alayhi Wasallam wathi,

"Uze kundibuza ngokulungileyo?" Ndaphendula ndathi, "ewe." Yena Sallallahu Alayhi Wasallam wathi, "Bonisana nentliziyo yakho. Ukulunga koko kwenza umphefumlo nentliziyo zonwabe. kanti isono koko kuthi kwenza ukungonwabi emphefumlweni kwenza intliziyo ithathe ibeka nasekubeni abantu bekucebisa ukuba wenze lonto."

(Ahmed, Daarimi)

28

عَنْ أَبِي نَجِيحٍ الْعِرْبَاضِ بْنِ سَارِيَةَ رَضِيَ اللهُ عَنْهُ قَالَ

وَعَظَنَا رَسُولُ اللهِ صلى اللهُ عليه و سلم مَوْعِظَةً وَجِلَتْ مِنْهَا الْقُلُوْبُ وَذَرَفَتْ مِنْهَا الْعُيُوْنُ فَقُلْنَا يَا رَسُولَ اللهِ كَأَنَّهَا مَوْعِظَةُ مُوَدِّعٍ فَأَوْصِنَا قَالَ أُوصِيْكُمْ بِتَقْوَى اللهِ وَالسَّمْعِ وَالطَّاعَةِ وَإِنْ تَأَمَّرَ عَلَيْكُمْ عَبْدٌ فَإِنَّهُ مَنْ يَعِشْ مِنْكُمْ فَسَيَرَى اخْتِلَافًا كَثِيرًا فَعَلَيْكُمْ بِسُنَّتِيْ وَسُنَّةِ الْخُلَفَاءِ الرَّاشِدِيْنَ الْمَهْدِيِّيْنَ عَضُّوْا عَلَيْهَا بِالنَّوَاجِذِ وَإِيَّاكُمْ وَمُحْدَثَاتِ الْأُمُوْرِ فَإِنَّ كُلَّ بِدْعَةٍ ضَلَالَةٌ

رَوَاهُ أَبُو دَاوُوْدَ وَالتِّرْمِذِيُّ

U-Hazrat Abu Najib Irbad bin Sariyah uchaza ukuba,

uRasoolullah Sallallahu Alayhi Wasallam wasinika intshumayelo eyathi yenza iintliziyo zagcwala uloyiko kwaye zaqengqeleka iinyembezi emehlweni wethu. Sathi, "Hini na Rasoolullah Sallallahu Alayhi Wasallam Kukhangeleka ingathi ngamazwi okuthi ndlela ntle la, kengoko sicebise." Yena Sallallahu Alayhi Wasallam wathi, "Ndinicebisa ukuba nimoyike u-Allah (Taqwa) kwaye nimamele nithobele inkokheli yenu nokuba isisicaka (slave) yinkokheli yenu na. Inene nawuphina kuni oyakuthi aphile ubomi obude uyakubona impixano eninzi, kengoko xa kunjalo gcina iSunnah yam kunye neSunnah yeKhulafa Ar-Rashideen, bona bakhokelela endleleni ethe tye. Bambelela kuyo ngemihlathi. Lumkelani izinto ezifika bumini enkolweni, kuba inene yonke into efika bumini enkolweni (bidah) iyalahlekisa."

(Abu Dawud, Tirmidhi)

عَنْ مُعَاذِ بْنِ جَبَلٍ رَضِيَ اللهُ عَنْهُ قَالَ

قُلْتُ يَا رَسُوْلَ اللهِ أَخْبِرْنِي بِعَمَلٍ يُدْخِلُنِي الْجَنَّةَ وَيُبَاعِدْنِي مِنَ النَّارِ قَالَ لَقَدْ سَأَلْتَ عَنْ عَظِيْمٍ وَإِنَّهُ لَيَسِيْرٌ عَلَى مَنْ يَسَّرَهُ اللهُ عَلَيْهِ تَعْبُدُ اللهَ لَا تُشْرِكْ بِهِ شَيْئًا وَتُقِيْمُ الصَّلَاةَ وَتُؤْتِي الزَّكَاةَ وَتَصُوْمُ رَمَضَانَ وَتَحُجُّ الْبَيْتَ ثُمَّ قَالَ أَلَا أَدُلُّك عَلَى أَبْوَابِ الْخَيْرِ الصَّوْمُ جُنَّةٌ وَالصَّدَقَةُ تُطْفِئُ الْخَطِيْئَةَ كَمَا يُطْفِئُ الْمَاءُ النَّارَ وَصَلَاةُ الرَّجُلِ فِي جَوْفِ اللَّيْلِ ثُمَّ تَلَا تَتَجَافَى جُنُوبُهُمْ عَنِ الْمَضَاجِعِ حَتَّى بَلَغَ يَعْمَلُوْنَ سورة السجدة الأيتان ١٦ و ١٧ ثُمَّ قَالَ أَلَا أُخْبِرُكَ بِرَأْسِ الْأَمْرِ وَعَمُودِهِ وَذُرْوَةِ سَنَامِهِ قُلْتُ بَلَى يَا رَسُولَ اللهِ قَالَ رَأْسُ الْأَمْرِ الْإِسْلَامُ وَعَمُوْدُهُ الصَّلَاةُ وَذُرْوَةُ سَنَامِهِ الْجِهَادُ ثُمَّ قَالَ أَلَا أُخْبِرُكَ بِمَلَاكِ ذَلِكَ كُلِّهِ فَقُلْتُ بَلَى يَا رَسُولَ اللهِ فَأَخَذَ بِلِسَانِهِ وَقَالَ كُفَّ عَلَيْكَ هَذَا قُلْتُ يَا نَبِيَّ اللهِ وَإِنَّا لَمُؤَاخَذُوْنَ بِمَا نَتَكَلَّمُ بِهِ فَقَالَ ثَكِلَتْكَ أُمُّكَ وَهَلْ يَكُبُّ النَّاسَ عَلَى وُجُوهِهِمْ أَوْ قَالَ عَلَى مَنَاخِرِهِمْ إِلَّا حَصَائِدُ أَلْسِنَتِهِمْ

رَوَاهُ التِّرْمِذِيُّ

UHazrat Muadh Bin Jabal RadhiAllahu Anhu uchaza ukuba,

"Ndathi," Hini na Rasoolullah sallallahu alayhi wasallam, Ndixelele ngento enokuthi indingenise eParadesi kwaye indisindise esiHogweni. "Yena sallallahu alayhi wasallam wathi." Undibuze ngento enkulu kakhulu, kodwa ilula kulowo u-Allah athe wamenzela lula, Khonza u-Allah ngaphandle kokwenza omahlulelane naYe, Qiniseka ngokuthandaza, Bhatala IZakaat, Zila ngeRamadhaan, Uye nakwi Hajj yendlu ka-Allah." Emva koko wathi uRasoolullah Sallallahu Alayhi Wasallam, "Ingaba akufuni na ukuba ndikubonise into elungileyo? Uzila likhaka, umnikelo wosula zonke izono njengokuba amanzi ewucima umlilo, kanti nokuthandaza komntu ezinzulwini zobusuku." Emva koko wacengceleza, "Abo bashiya oomandlalo babo, baye kuthandaza eNkosini yabo benoloyiko nethemba, yaye bona bayanikezela kumalizo ngoko Sibanike kona. Akukho mntu waziyo ukuba yintoni na ayifihlelweyo eya kubavuyisa njengomvuzo woko bakwenzayo." (Surah As-Sajdah 16-17) Emva koko  Yena uSallallahu Alayhi Wasallam wathi, "Ingaba ndingakuxeleli na malunga nentloko yalento, intsika kunye nencochoyi yayo?" Ndaphendula ndathi, "Ewe, Hini na Mthunywa ka-Allah." Yena uRasoolullah Sallallahu Alayhi Wasallam wathi, "Intloko yale nto yi-Islam, intsika yayo ngumthandazo kanti incochoyi yayo yi Jihad." Kwakhona yena uSallallahu Alayhi Wasallam wathi, "Ingaba ndikuxelele na ngesiseko yako konke oko?" Ndaphendula ndathi, "Ewe, Hini na Mthunywa ka-Allah." Waveza ilwimi lakhe wathi, "Lilawule." Ndathi, "Hini na Mprofethi ka- Allah, ingaba sizakuxoxiswa ngento esiyithethayo na?" Yena uSallallahu Alayhi Wasallam wathi, "Inga angohluthwa kuwe umama wakho, Hini na Muadh Akukho nto ingunobangela wokuba abantu baphoswe ngobuso  okanye ngempumlo emlilweni wesiHogo ngaphandle kwezivuno  zamalwimi abo?"

(Tirmidhi)

# 30

عَنْ أَبِى ثَعْلَبَةَ الخُشَنِيّ جُرْثُومِ بن نَاشِر رَضِىَ اللهُ عَنْهُ عَنْ
رَسُولِ اللهِ صلى اللهُ عليه و سلم قَال

إنَّ اللهَ تَعَالَى فَرَضَ فَرَايِضَ فَلَا تُضَيِّعُوْهَا وَحَدَّ حُدُوْدًا فَلَا تَعْتَدُوْهَا وَحَرَّمَ أَشْيَاءَ فَلَا تَنْتَهِكُوْهَا وَسَكَتَ عَنْ أَشْيَاءَ رَحْمَةً لَكُمْ غَيْرَ نِسْيَانٍ فَلَا تَبْحَثُوْا عَنْهَا

رَوَاهُ الدَّارَقُطْنِيّ



Kubaliswa ngu Abu Thalabah al Kushanee Jurthoom bin Naashir Radiallahu Anhu

"Inene u-Allah Ta'ala wenza nyanzelekileyo izinto ezithile enkolweni (fardh), kengoko musa ukungazikhathaleli. Ubeke imida, kengoko musa ukuyinqumla lo mida. Uye wasinqanda kwizinto ezithile musa ukwenza okuphikisanayo nazo, akathethanga nto kwezinye izinto, ngenxa yovelwano lwenu hayi kuba ezilibele, kengoko musa ukuzigrumba."

(Daraqutni)

عَنْ أَبِي الْعَبَّاسِ سَهْلِ بْنِ سَعْدٍ السَّاعِدِيِّ رَضِيَ اللهُ عَنْهُ قَالَ

جَاءَ رَجُلٌ إِلَى النَّبِيِّ صلى اللهُ عليه و سلم فَقَالَ يَا رَسُولَ اللهِ دُلَّنِي عَلَى عَمَلٍ إِذَا عَمِلْتُهُ أَحَبَّنِي اللهُ وَأَحَبَّنِي النَّاسُ فَقَالَ ازْهَدْ فِي الدُّنْيَا يُحِبَّكَ اللهُ وَازْهَدْ فِيمَا عِنْدَ النَّاسِ يُحِبَّكَ النَّاسُ

رَوَاهُ ابْنُ مَاجَهْ



Kubaliswa ngu Sahl bin Saad as Saaidee Radiallahu Anhu

“Indoda ethile yeza kuRasoolullah Sallallahu Alayhi Wasallam yathi, “Hini na Mthunywa ka-Allah, ndibonise isenzo esinokuthi ukuba ndinokusenza, u-Allah anganandithanda, nabantu banganandithanda.” Yena uRasoolullah Sallallahu Alayhi Wasallam wathi, “Lahla ihlabathi u-Allah uzakuthanda, kwaye musa ukuzihlupha ngoko kusezandleni zabanye abantu, abantu bayakuthanda.”

(Ibn Majah)

32

عَنْ أَبِي سَعِيدٍ سَعْدِ بْنِ مَالِكِ بْنِ سِنَانٍ الْخُدْرِيّ رَضِيَ اللهُ عَنْهُ
أَنَّ رَسُولَ اللهِ صلى اللهُ عليه و سلم قَالَ

لَا ضَرَرَ وَلَا ضِرَارَ

رَوَاهُ ابْنُ مَاجَهْ



Kubaliswa ngu Abu Saeed al Khudri Radiallahu Anhu

“Akufuneki wonzakalise kwaye ungaziphindezeli ngokwenzakalisa.”

(Ibn Majah)

## 33

عَنْ ابْنِ عَبَّاسٍ رَضِىَ اللهُ عَنْهُمَا أَنَّ رَسُولَ اللهِ صلى اللهُ عليه و سلم قَالَ

لَوْ يُعْطَى النَّاسُ بِدَعْوَاهُمْ لَادَّعَى رِجَالٌ أَمْوَالَ قَوْمٍ وَدِمَاءَهُمْ لَكِنَّ الْبَيِّنَةَ عَلَى الْمُدَّعِي وَالْيَمِينَ عَلَى مَنْ أَنْكَرَ

رَوَاهُ الْبَيْهَقِيّ



Kubaliswa ngu Ibn Abbas Radiallahu Anhuma

“Ukuba abantu bebenikwa konke abakubangayo, abanye bebezakubanga ubutyebi kunye negazi labanye abantu. Kodwa uxanduva lokuza nobungqina likulowo ubangayo kwaye ukufunga kuluxanduva kulowo walayo (oko kubangwayo).”

(Bayhaqi)

# 34

عَنْ أَبِى سَعِيدٍ الْخُدْرِىّ رَضِىَ اللهُ عَنْهُ قَالَ
سَمِعْتُ رَسُولَ اللهِ صلى اللهُ عليه و سلم يَقُولُ

مَنْ رَأَى مِنْكُمْ مُنْكَرًا فَلْيُغَيِّرْهُ بِيَدِهِ فَإِنْ لَمْ يَسْتَطِعْ فَبِلِسَانِهِ فَإِنْ لَمْ يَسْتَطِعْ فَبِقَلْبِهِ
وَذَلِكَ أَضْعَفُ الْإِيمَانِ

رَوَاهُ مُسْلِمٌ



Kubaliswa ngu Abu Saeed al Khudri Radiallahu Anhu

"Nawuphi na obona okungalunganga, makakunqande ngesandla sakhe ukuba akakwazi (ukunqanda ngesandla sakhe), makakunqande ngolwimi lwakhe ukuba akakwazi nokwenza oko, (makakunqande ngentliziyo yakhe) - (makabonise intiyo yobobubi ngentliziyo) elo lelona nqanaba lisezantsi lenkolo."

(Muslim)

## 35

عَنْ أَبِي هُرَيْرَةَ رَضِيَ اللهُ عَنْهُ قَالَ قَالَ رَسُولُ اللهِ صلى اللهُ عليه و سلم

لَا تَحَاسَدُوْا وَلَا تَنَاجَشُوْا وَلَا تَبَاغَضُوْا وَلَا تَدَابَرُوْا وَلَا يَبِعْ بَعْضُكُمْ عَلَى بَيْعِ بَعْضٍ وَكُونُوا عِبَادَ اللهِ إِخْوَانًا الْمُسْلِمُ أَخُو الْمُسْلِمِ لَا يَظْلِمُهُ وَلَا يَخْذُلُهُ وَلَا يَكْذِبُهُ وَلَا يَحْقِرُهُ التَّقْوَى هَاهُنَا وَيُشِيرُ إِلَى صَدْرِهِ ثَلَاثَ مَرَّاتٍ بِحَسْبِ امْرِئٍ مِنْ الشَّرِّ أَنْ يَحْقِرَ أَخَاهُ الْمُسْلِمَ كُلُّ الْمُسْلِمِ عَلَى الْمُسْلِمِ حَرَامٌ دَمُهُ وَمَالُهُ وَعِرْضُهُ

رَوَاهُ مُسْلِمٌ

Kubaliswa ngu Abu Hurairah Radiallahu Anhu

“Musani ukumonelana. Musani ukuwenyusa amaxabiso phakathi kwenu. Musani ukucaphukelana. Musani ukuzelana ngomva (ngexesha lemfuneko). Musani ukwenza urhwebo ngaxesha linye nomnye wenu esenza urhwebo, koko yibani ngabanquli  baka-Allah nabantakwe. Yonke iMuslim ngumntakwe enye kwenye, azicinizelani, azishiyani enyanyeni, azixokisanani, ayiyijongeli phantsi enye iMuslim. ‘ITaqwa ilapha,’ wabe esolatha esifubeni kathathu. Bububi ukuba iMuslim ijongele phantsi umntakwayo oyiMuslim. Yonke iMuslim ingcwele kwenye iMuslim, i.e. igazi layo, ubutyebi bayo kunye nesidima sayo.”

(Muslim)

# 36

عَنْ أَبِي هُرَيْرَةَ رَضِيَ اللهُ عَنْهُ عَنْ النَّبِيِّ صلى اللهُ عليه و سلم قَالَ

مَنْ نَفَّسَ عَنْ مُؤْمِنٍ كُرْبَةً مِنْ كُرَبِ الدُّنْيَا نَفَّسَ اللهُ عَنْهُ كُرْبَةً مِنْ كُرَبِ يَوْمِ الْقِيَامَةِ وَمَنْ يَسَّرَ عَلَى مُعْسِرٍ يَسَّرَ اللهُ عَلَيْهِ فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ وَمَنْ سَتَرَ مُسْلِماً سَتَرَهُ اللهُ فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ وَاللهُ فِي عَوْنِ الْعَبْدِ مَا كَانَ الْعَبْدُ فِي عَوْنِ أَخِيهِ وَمَنْ سَلَكَ طَرِيقًا يَلْتَمِسُ فِيهِ عِلْمًا سَهَّلَ اللهُ لَهُ بِهِ طَرِيقًا إِلَى الْجَنَّةِ وَمَا اجْتَمَعَ قَوْمٌ فِي بَيْتٍ مِنْ بُيُوتِ اللهِ يَتْلُونَ كِتَابَ اللهِ وَيَتَدَارَسُونَهُ فِيمَا بَيْنَهُمْ إِلَّا نَزَلَتْ عَلَيْهِمْ السَّكِينَةُ وَغَشِيَتْهُمْ الرَّحْمَةُ وَ حَفَّتْهُمُ المَلاَئِكَةُ وَذَكَرَهُمُ اللهُ فِيمَنْ عِنْدَهُ وَمَنْ أَبْطَأَ بِهِ عَمَلُهُ لَمْ يُسْرِعْ بِهِ نَسَبُهُ

رَوَاهُ مُسْلِمٌ



Kubaliswa ngu Abu Hurairah Radiallahu Anhu

“Nawuphina lowo uyakuthi asuse intlungu yasemhlabeni kwelinye ikholwa, u-Allah uyakuyisusela enye yeentlungu zemini yomgwebo. Kwaye lowo uthi azalisekise iimfuno zomnye umntu, u-Allah uyakumzalisekisela iimfuno zakhe zase mhlabeni nezexa elizayo. Nawuphina lowo uzifihlayo izenzo ezibi zenye iMuslim, u-Allah uyakumkhusela kweli hlabathi nakwixa elizayo. U-Allah uyakuthi gqolo enceda isicaka saKhe xa naso sinceda umntakwe waso. Lowo uthi athabathe alandele indlela yokufuna ulwazi (lwenkolo). U-Allah uyakumenzela lula indlela eya eParadesi. Akukho bantu bathi badibane kwenye yezindlu zika-Allah, becengceleza incwadi ka-Allah, kwaye befundisana yona, ngaphandle kokuba ihle phezu kwabo inzolo (Sakeenah), ibarhangqe inceba ka-Allah, iingelosi zibarhangqe kwaye u-Allah athethe ngabo kwabo bakufutshane naye (iingelosi). Nawuphina oyekelela umxakatho ngezenzo zakhe (ezilungileyo) akasayi kuzibona ebekwa phambili ngenxa yomnombo wakhe.”

(Muslim)

## 37

عَنْ ابْنِ عَبَّاسٍ رَضِىَ اللهُ عَنْهُمَا عَنْ رَسُولِ اللهِ صلى اللهُ عليه و سلم
فِيمَا يَرْوِيْهِ عَنْ رَبِّهِ تَبَارَكَ وَتَعَالَى قَالَ

إِنَّ اللهَ كَتَبَ الْحَسَنَاتِ وَالسَّيِّئَاتِ ثُمَّ بَيَّنَ ذَلِكَ فَمَنْ هَمَّ بِحَسَنَةٍ فَلَمْ يَعْمَلْهَا كَتَبَهَا اللهُ عِنْدَهُ حَسَنَةً كَامِلَةً وَإِنْ هَمَّ بِهَا فَعَمِلَهَا كَتَبَهَا اللهُ عِنْدَهُ عَشْرَ حَسَنَاتٍ إِلَى سَبْعِمِائَةِ ضِعْفٍ إِلَى أَضْعَافٍ كَثِيرَةٍ وَإِنْ هَمَّ بِسَيِّئَةٍ فَلَمْ يَعْمَلْهَا كَتَبَهَا اللهُ عِنْدَهُ حَسَنَةً كَامِلَةً وَإِنْ هَمَّ بِهَا فَعَمِلَهَا كَتَبَهَا اللهُ سَيِّئَةً وَاحِدَةً

رَوَاهُ الْبُخَارِىُّ

U-Hazrat Ibni Abbas Radhiallahu Anhuma uchaza ukuba uRasoolullah Sallallahu Alayhi Wasallam enye yezinto azicaphula ku-Allah Ta'ala yile,

"Inene u-Allah Ta'la uzibhalile izenzo ezihle nezibi. Emva koko wacacisa (wathi), Lowo ebenenjongo yokwenza okulungileyo, kodwa akakwazi ukuyenza, u-Allah ubhala (ecaleni kwegama lakhe) ukuba esosenzo silungileyo usenze ngokupheleleyo. Kanti ukuba ebenenjongo yokwenza okulungileyo, kwaye wakwenza oko kulungileyo, u-Allah ubhala egameni lakhe ukuba (eso senzo sihle) usenze amatyeli alishumi siphindaphindwe uyokutsho kumakhulu asixhenxe nangaphezulu. Kodwa ukuba ebenjongo yokwenza ububi, kodwa akabenza, u-Allah ubhala ukuba (egameni lakhe) ukuba uwenze okulungileyo  ngokupheleleyo. Kanti ukuba ebenjongo yokwenza okungalunganga kodwa ade akwenze, u-Allah ubhala (egameni lakhe) ububi obunye."

(Bukhari)

## 38

عَنْ أَبِى هُرَيْرَة رَضِىَ اللهُ عَنْهُ قَالَ قَالَ رَسُول اللهِ صلى اللهُ عليه و سلم

إِنَّ اللهَ تَعَالَى قَالَ مَنْ عَادَى لِى وَلِيًّا فَقْد آذَنْتُهُ بِالْحَرْبِ وَمَا تَقَرَّبَ إِلَىَّ عَبْدِى بِشَىْءٍ أَحَبَّ إِلَىَّ مِمَّا افْتَرَضْتُهُ عَلَيْهِ وَلَا يَزَالُ عَبْدِى يَتَقَرَّبُ إِلَىَّ بِالنَّوَافِلِ حَتَّى أُحِبَّهُ فَإِذَا أَحْبَبْتُهُ كُنْتُ سَمْعَهُ الَّذِى يَسْمَعُ بِهِ وَبَصَرَهُ الَّذِى يُبْصِرُ بِهِ وَيَدَهُ الَّتِى يَبْطِشُ بِهَا وَرِجْلَهُ الَّتِى يَمْشِى بِهَا وَلَئِنْ سَأَلَنِىْ لَأُعْطِيَنَّهُ وَلَئِنْ اسْتَعَاذَنِى لَأُعِيْذَنَّهُ

رَوَاهُ الْبُخَارِىُّ

Kubaliswa ngu Abu Hurairah Radiallahu Anhu

“Inene u-Allah Ta’ala uthi, Lowo unobutshaba neqabane lam, Mna ndibhengeza imfazwe naye. Akukho nanye into eyenza isicaka sisondele ngento endiyithanda kakhulu ukogqitha ukwenza imiyalelo yenkolo endiyenze yalunyanzelo kuso. Isicaka sithi gqolo sisondela Kum ngengezenzo eziyi Nafl (izenzo ezinganyanzelekanga) side sibeyintandane Yam. Xa Ndimthanda, Ndibazindlebe zaso esimamela ngazo, amehlo esibona ngawo, isandla esibamba, kunye neenyawo esihamba ngazo. Xa sicela Kum, Ndiyakusinika (oko sikucelayo), xa sicela ukhuselwa Ndim, Inene Ndiyakumnika ukhuselo.”

(Bukhari)

## 39

عَنْ ابْنِ عَبَّاسٍ رَضِىَ اللهُ عَنْهُمَا أَنَّ رَسُولَ اللهِ صلى اللهُ عليه و سلم قَالَ

إِنَّ اللّٰهُ تَجَاوَزَ لِيْ عَنْ أُمَّتِي الْخَطَأَ وَالنِّسْيَانَ وَمَا اسْتُكْرِهُوْا عَلَيْهِ

رَوَاهُ ابْنُ مَاجَهْ



Kubaliswa ngu Ibn Abbas Radiallahu Anhuma

"Inene u-Allah undixolelele kubalandeli bam iimpazamo zabo, izinto abazenze ngokulibala, kunye noko bakwenze ngokunyanzelwa."

(Ibn Majah)



عَنْ ابْنِ عُمَرَ رَضِيَ اللهُ عَنْهُمَا قَالَ أَخَذَ رَسُولُ اللهِ صلى الله عليه و سلم بِمَنْكِبِي وَقَالَ

كُنْ فِي الدُّنْيَا كَأَنَّك غَرِيبٌ أَوْ عَابِرُ سَبِيلٍ

وَكَانَ ابْنُ عُمَرَ رَضِيَ اللهُ عَنْهُمَا يَقُولُ

إذَا أَمْسَيْتَ فَلَا تَنْتَظِرْ الصَّبَاحَ وَإِذَا أَصْبَحْتَ فَلَا تَنْتَظِرْ الْمَسَاءَ وَخُذْ مِنْ صِحَّتِكَ لِمَرَضِكَ وَمِنْ حَيَاتِكَ لِمَوْتِكَ

رَوَاهُ الْبُخَارِيُّ



UHazrat Abdullah Ibn Umar Radhiallahu Anhuma uchaza ukuba uRasoolullah Sallallahu Alayhi Wasallam wandibamba egxalabeni wathi,

"Hlala apha emhlabeni oku komhambi okanye oku komntu onqumla indlela."

U-Abdullah Ibn Umar adhiallahu Anhuma wayedla ngokuthi,

"Ebusuku musa ukulindela ukuba uzakuphila kude kube kusasa, kanti nakusasa musa ukulindela ukuba uzakuphila kude kube sebusuku, Nanekela impilo yakho phambi kokuba ufikelwe sisigulo, kwaye unanekele ubomi bakho phambi kokuba kufike ukufa."

(Bukhari)

## 41

عَنْ أَبِي مُحَمَّدٍ عَبْدِ اللهِ بْنِ عَمْرِو بْنِ الْعَاصِ رَضِىَ اللهُ عَنْهُمَا قَالَ
قَالَ رَسُولُ اللهِ صلى اللهُ عليه و سلم

لَا يُؤْمِنُ أَحَدُكُمْ حَتَّى يَكُوْنَ هَوَاهُ تَبَعًا لِمَا جِئْتُ بِهِ

كِتَابُ الْحُجَّةِ

Kubaliswa ngu Abdullah bin Amr bin al Aas Radiallahu Anhu

"Akhukho namnye onokukholwa (ngonyanisekileyo) ngaphandle kokuba iinkanuko zakhe zibe ziyakuthobela oko ndize nako."

(Kitaab al Hujjah)

# 42

عَنْ أَنَسِ بْنِ مَالِكٍ رَضِىَ اللهُ عَنْهُ قَالَ

سَمِعْتُ رَسُولَ اللهِ صلى اللهُ عليه و سلم يَقُوْلُ قَالَ اللهُ تَعَالَى يَا ابْنَ آدَمَ إِنَّكَ مَا دَعَوْتَنِي وَرَجَوْتَنِي غَفَرْتُ لَك عَلَى مَا كَانَ مِنْكَ وَلَا أُبَالِي يَا ابْنَ آدَمَ لَوْ بَلَغَتْ ذُنُوبُكَ عَنَانَ السَّمَاءِ ثُمَّ اسْتَغْفَرْتَنِي غَفَرْتُ لَكَ يَا ابْنَ آدَمَ إِنَّكَ لَوْ أَتَيْتَنِىْ بِقُرَابِ الْأَرْضِ خَطَايَا ثُمَّ لَقِيْتَنِىْ لَا تُشْرِكُ بِى شَيْـًٔا لَأَتَيْتُكَ بِقُرَابِهَا مَغْفِرَةً

رَوَاهُ التِّرْمِذِىُّ

U-Hazrat Anas Radhiallahu Anhu uchaza ukuba ezinye iintetho uRasoolullah Sallallahu Alayhi Wasallam azicaphula ku-Allah Ta'ala Yena (u-Allah) uthi,

"Hini na nyana ka-Adam, Ngalo lonke ixesha ucela Kum ngenxa yokuba nethemba Kum, Ndiyakuxolela kuzo zonke izinto ozenzileyo, kwaye oko akundihluphi. Hini na nyana ka-Adam ukuba izono zakho zininzi kangangokuba zingafikelela nasesibhakabhakeni nasekubeni kunjalo ucele uxolelwa Ndim, Ndiyakuxolela. Hini na nyana ka-Adam ukuba unokuza kum nezono ezizalisa ihlabathi liphela, uze Kum, ungadibanisi mahlulelane Nam, Mna Ndiyakuza kuwe noxolelo oluzalise umhlaba."

(Tirmidhi)



# 40 HADITH

Inguqulelo yesiXhosa

Le ncwadi yimizamo yokuzisa ngaphambili umthombo wolwazi nge Islam ngokuphangaleleyo kwabo bathetha isiXhosa.

Le ngqokelela yeeHadith ka Imam Al Nawawi rahimahullah ikhethwe ngenxa yokuba iqondakala lula kwabo baqalayo ukufunda ngeHadith.

Le ncwadi iguqulelwe esixhoseni, Ngu Moulana Muhsin Mbotoli

Khuphela kwi ebook:
www.alhidayah.co.za/40-hadith-xhosa/







041 492 2773
info@alhidayah.co.za
18 Bonaventure Crescent, Port Elizabeth
041 492 2773 https://wa.me/27414922773
www.alhidayah.co.za


AL HIDAYAH CENTRE
EASTERN CAPE